**БАТЛАВ.**
ХӨВСГӨЛ АЙМГИЙН ИРГЭДИЙН
ТӨЛӨӨЛӨГЧДИЙН ХУРЛЫН НАРИЙН
БИЧГИЙН ДАРГЫН АЛБАН ҮҮРГИЙГ
ТҮР ОРЛОН ГҮЙЦЭТГЭГЧ
.......................................Б.ОДОНЧИМЭГ

**БАТЛАВ.**
ХАЙР, НАЙДВАР, ГЭРЭЛ
СЭТГҮҮЛИЙН ЭРХЛЭГЧ
..............................Н.ОТГОНЖАРГАЛ

**АЖИЛ ГҮЙЦЭТГЭХ ГЭРЭЭ**

2024.09.16

Энэхүү ажил гүйцэтгэх гэрээ /цаашид “Гэрээ” гэх/-г үндэслэн, нэг талаас АЙМГИЙН ИТХ-ЫН НАРИЙН БИЧГИЙН ДАРГА БӨГӨӨД АЖЛЫН АЛБАНЫ ДАРГЫН АЛБАН ҮҮРГИЙГ ТҮР ОРЛОН ГҮЙЦЭТГЭГЧ БАТЧУЛУУНЫ ОДОНЧИМЭГ (цаашид Захиалагч )-ийг төлөөлж Хэвлэл мэдээллийн чиглэлээр үйл ажиллагаа явуулдаг / Гэрэл сэтгүүлийн эрхлэгч Н.Отгонжаргал (цаашид Гүйцэтгэгч ) нар Хөвсгөл аймгийн Иргэдийн Төлөөлөгчдийн Хурлын найм дахь бүрэн эрхийн хугацаанд сонгогдсон Төлөөлөгчдийн хийж хэрэгжүүлсэн голлох ажлууд болон ажлын албаны танилцуулгыг иргэдэд танилцуулж хадгаламжийн нэгж үүсгэхэд Гэрэл сэтгүүлд тусгай дугаар нийтлэх харилцааг энэ гэрээгээр зохицуулахаар дараах нөхцөлүүдийн талаар харилцан тохиролцож байгуулав.

**Нэг. Ерөнхий зүйл**

1.1 ГЭРЭЛ сэтгүүлийн 2024 оны гуравдугаар улирлын дугаарт Хөвсгөл Иргэдийн Төлөөлөгчдийн Хурлын зориулсан тусгай дугаар нийтлэх ажлын гүйцэтгэлийг энэхүү гэрээгээр зохицуулна.

1.2 Гүйцэтгэгч нь гэрээнд заасан ажлыг 2024 оны 09 дугаар сарын 20-ны дотор захиалагч талд хүлээлгэн өгнө. Тухайн хугацаанд захиалагч тал ажлын гүйцэтгэлийг хянаж, гарсан засварыг гүйцэтгэгч талд өгөх бөгөөд гүйцэтгэгч тал тухай бүрд нь засвар хийх үүрэгтэй.

**Хоёр. Ажлын хөлс**

2.1 Энэхүү гэрээгээр гүйцэтгэх ажлын нийт хөлс нь 5600 000 төгрөг болно. /Гэрэл сэтгүүлийн тусгай дугаар 72 нүүр хавтастайгаа мэдээлэл нийтлэх эрхийг дагалдаж 300 ширхэг сэтгүүл хүргэгдэх үнийн дүн болно

2.2. Захиалагч тал ажлын хөлсийг гэрээнд тусгасан ажлыг дагуу сэтгүүлийн хөлс болох 5600 000 төгрөгийг "Хайр, найдвар, гэрэл" Нийгэмд үйлчлэх Төрийн бус байгууллагын Хаан банк дах 5916297734 тоот дансанд сэтгүүл хэвлэгдэхээс өмнө буюу 2023 оны 09 сарын 17-ны өдрийн дотор 80 хувийг төлж барагдуулах ба сэтгүүл хүлээж авсны дараа үлдэгдэл төлбөрийг төлж барагдуулах үүрэгтэй.

2.3 Сэтгүүл хэвлэгдэн гарснаар захиалагч талд гэрээнд заасан тоо хэмжээгээр сэтгүүлийг хүлээлгэн өгөх үүрэгтэй.

2.4 Захиалагч нь холбогдох хууль, тогтоомжийн төслийн үнэн бодит мэдээллээр гүйцэтгэгч талыг хангах, мэдээллийн эх сурвалжийг холбож өгөх үүрэг хүлээж ажиллана.

## Гурав. Захиалагчийн эрх, үүрэг

3.1 Захиалагч нь мэдээ, мэдээлэл, фото зураг гэх мэт эх сурвалжаар хангаж, чиглэл, зөвлөмж өгөх эрхтэй.

3.2 Захиалагч нь ажил гүйцэтгүүлэхдээ нотлох баримтгүй, хууль зөрчсөн мэдээ мэдээллийг гүйцэтгэгч талд өгөхгүй байх үүргийг хүлээнэ.

3.3 Захиалагч нь ажил гүйцэтгүүлж дууссаны сэтгүүлийг олон нийтэд хүргэх эрхийг гүйцэтгэгч талд олгоно.

3.4. Гэрээний 2.1-т заасны дагуу ажлын хөлсийг гүйцэтгэгчид төлөх үүрэгтэй.

## Дөрөв. Гүйцэтгэгчийн эрх, үүрэг

4.1 Гүйцэтгэгч нь мэдээ мэдээллийн буруу ташаа тайлбарлахыг хориглох бөгөөд, мэдээллийг үр дүнтэй, өндөр түвшинд зохион байгуулна.

4.2 Захиалагчийн өгсөн эх материал гүйцэтгэх ажлын шаардлагад нийцэхгүй байвал захиалагчид цаг тухайд нь мэдэгдэх үүрэгтэй.

4.3. Захиалагчаас гэрээний 2.1-т заасны дагуу хөлс төлөхийг шаардах эрхтэй.

4.5. Захиалагчийн өгсөн хуулийн төслийн эхийг /хэсэгчлэн, бүрэн эхээр, өөрчлөлт оруулах гэх мэт/ гуравдагч этгээдэд үзүүлэх, ашиглуулахгүй байх үүрэгтэй.

## Тав. Талуудын хүлээх хариуцлага

5.1 Хэрэв гүйцэтгэгчийн хийсэн ажил нь талуудын баталсан эхийн дагуу хийгдээгүй, техникийн болон чанарын шаардлага хангаагүй бол дахин гүйцэтгэх эсвэл гэрээг цуцлан захиалагчийг хохиролгүй болгоно.

5.2 Хэрэв гүйцэтгэгчийн хийсэн ажлыг захиалагч үндэслэлгүйгээр хүлээж авахаас татгалзвал уг ажлыг гүйцэтгэхэд гарсан зардлыг захиалагч төлнө.

5.3 Захиалагч нь гүйцэтгүүлсэн ажлынхаа хөлсийг хугацаандаа төлөөгүй тохиолдолд хугацаа хэтрүүлсэн хоног тутамд гэрээт ажлын үнийн дүнгийн 0.5%-тай тэнцэх алданги төлнө.

5.4 Сэтгүүлийн эхийг гүйцэтгэгч тал онлайн хувилбарт шилжүүлж өгч үүрэгтэй

## Зургаа. Бусад зүйл

6.1 Талууд гэрээгээр хүлээсэн үүргээ бүрэн биелүүлснээр эсвэл гэрээг цуцалснаар гэрээ дуусгавар болно.

6.2. Гэрээний аль нэг тал үүргээ ноцтой зөрчсөн бол нөгөө тал гэрээг цуцалж, учирсан хохирлоо нөхөн төлүүлэхээр шаардах эрхтэй.

6.3 Гэрээг адил хүчинтэй 2 хувь үйлдсэн бөгөөд тус бүр нэг хувийг хадгална.

6.4 Энэхүү гэрээ нь талуудын эрх бүхий төлөөлөгчид гарын үсэг зурж, тамга тэмдэг дарж баталгаажуулснаар хүчин төгөлдөр болно.

6.5 Энэ гэрээний талаар гарсан маргааныг талууд харилцан ойлголцож бие биенээ хүндлэх зарчмаар шийдэхийг эрмэлзэх бөгөөд тохиролцоонд эс хүрвээс шүүхээр шийдвэрлүүлнэ.

**ГЭРЭЭ БАЙГУУЛСАН:**

**ЗАХИАЛАГЧ**

ИТХ-ЫН НАРИЙН БИЧГИЙН ДАРГА БӨГӨӨД АЖЛЫН АЛБАНЫ ДАРГЫН АЛБАНЫ ДАРГЫН АЛБАН ҮҮРГИЙГ ТҮР ОРЛОН ГҮЙЦЭТГЭГЧ

.................... Б.ОДОНЧИМЭГ

**ГҮЙЦЭТГЭГЧ**




ХАЙР НАЙДВАР ГЭРЭЛ

СЭТГҮҮЛИЙН ЭРХЛЭГЧ

.................... Н.ОТГОНЖАРГАЛ